# Fiċ-Ċentru mhux  permess tipjip



## Mill-Editur

Ħbieb,
Nilqagħkom għal ħarġa oħra ta' dan il-fuljett ta' Jannar 2008 li hija l-22 ħarġa ta' din is-sensiela. Jekk inħallu l-ewwel paġna barra, dan ifisser li s'issa ppubblikajna 245 paġna ta' nformazzjoni li m'għandix dubju li xi ħaġa ta' siwi minnhom sibtu.

Infakkarkom li aktar ma tibgħatu artikoli aktar dan il-fuljett jista' jkun ta' nteress u aktar ikun jippreżenta s-sehem tagħkom b'firxa akbar ta' nteressi li għandhom x'jaqsmu mad-delizzju tagħna.

F'din il-ħarġa għandkom ritratti ta' dilettanti tar-radju li ħadu sehem b'koperazzjoni ma' organizzazzjonijiet u dilettanti tar-radju minn pajjiżi oħra f'eżerċizzju ta' similazzjoni ta' emerġenza.

Dan l-eżerċizzju kien ta' siwi għaliex min ħa sehem kellu jgħaddi messaġġi lejn stazzjonijiet oħra taħt kundizzjonijiet li aktarx jistgħu jirriżultaw jekk tinqala xi emerġenza jew diżastru nazzjonali. Huma marru joperaw f'post barra, bil-batteriji, ġeneraturi, antenni sempliċi, u kundizzjonijiet li wieħed jistenna taħt kundizzjonijiet bħal dawk imsemmija.

Wieħed irid jiftakar li jekk jiġri xi diżastru nazzjonali, terremot, għargħar, u affarijiet bħal dawn, u kullimkien fid-dinja jista' jiġri dan, l-elettriku aktarx jinqata, stazzjonijiet tat-televiżjoni u radju aktarx jinqatgħu jew ikollhom servizz limitat, u jekk it-telefonija ċellulari tibqa' taħdem ma dumx wisq barra li tiġġammja bin-numru kbir ta' telefonati bħal ma jiġri meta jitħabbar ir-riżultat ta' xi elezzjoni ġenerali.

F'sitwazzjonijiet bħal dawn, ikunu meħtieġa mhux biss komunikazzjonijiet lokali, imma anki komunikazzjonijiet ma pajjiżi barranin jekk tkun teħtieġ l-għajnuna. L-esperjenza madwar id-dinja wriet li meta s-servizzi kollha jkunu waqfu jaħdmu, il-komunikazzjonijiet dejjem ġew ipprovduti mid-dilettanti tar-radju.

Huwa għalhekk li dawn l-eżerċizzji qed jiġu organizzati madwar id-dinja kollha b'kollaborazzjoni minn stazzjonijiet f'pajjiżi differenti. B'hekk, id-dilettanti tar-radju mhux biss jitħarrġu sewwa qabel u jkunu lesti u jafu x'għandhom jagħmlu, imma jkollhom ukoll l-apparat kollu meħtieġ biex jaħdmu f'kundizzjonijiet diffiċli bħal dawn.

Għaldaqstant, kull dilettant tar-radju għandu jkun ippreparat u jkollu l-apparat kollu meħtieġ biex jekk Alla ħares qatt jinqala xi diżastru nazjonali jkun kapaċi jipprovdi l-komunikazzjonijiet meħtieġa, kemm interni kif ukoll anki ma pajjiżi barranin taħt dawn il-kundizzjonijiet.

Kif għednilkom aktar qabel, diġa' hemm grupp ta' dilettanti tar-radju li qed jaħdmu id f'id mad-Dipartiment tal-Protezzjoni Ċivili, u waqt li għalissa n-numru tagħhom huwa limitat, aktar 'il quddiem jista', anzi għandu jikber.

Staqsu lilkom infuskom. Inthom lesti li jekk jinqala xi diżastru nazzjonali tagħtu l-għajnuna tagħkom?

Għandkom l-apparat meħtieġ bħal ma huma apparat tar-radju li faċli ġġorru, batteriji, ġeneraturi, fili ta' estensjoni ta' l-elettriku, antenni, riserva ta' ilma u ikel, post għall-kenn bħal ma huwa xi kamp?

Għandkom komponenti, meter, saldaturi, stann, tejp, għodda u apparat ieħor biex tkunu tistgħu ssewwu l-apparat tar-radju tagħkom, l-antenni u kull ma tkunu qed tużaw jekk jiġrilu l-ħsara?

Għandkom fili ta' l-antenni, fili koassjali, plakki tal-fili koassjali u affarijiet oħra ta' riserva biex jekk jinqatgħu l-antenni u l-fili koassjali tkunu tistgħu ssewwuhom?

Studjajtu ċ-ċirkwiti u l-apparat tagħkom biex tkunu tafuh sewwa, kif jaħdem, u fejn qegħdin il-komponenti biex jekk tinqala ħsara tkunu tistgħu ssewwuh malajr kemm jista' jkun? Kapaċi ssewwuh inthom stess? Ftakru li jekk ikun hemm diżastru nazzjonali ma tistax toqgħod tfittex xi tekniku biex isewwihulek huwa.

Aħsbu ftit fuq dawn l-affarijiet.

Tinsewx li s-sena l-ġdida bdiet u l-Assistant Segretarju Finanzjarju qiegħed jistenna biex tħallsu s-sħubija tagħkom ħalli jkun jista' jagħlaq il-kontijiet. Jiena għedt l-Assistant Segretarju Finanzjarju għax is-Segretarju Finanzjarju qiegħed jirkupra d-dar. Jiena ċert li l-membri u d-dilettanti tar-radju kollha jingħaqdu miegħi biex nixtiequlu fejqan ta' malajr.

Bħal dejjem inrodd ħajr lil dawk kollha li jaħdmu u jagħtu sehemhom b'kull mod fl-interess ta' l-Għaqda tagħna waqt li nittama li l-informazzjoni fil-fuljett issibuha siewja għalikom u jekk ikollkom xi artikolu jekk jogħġobkom ħalluh fil-kaxxa tal-QSL tiegħi.

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

## Ritratti ta' l-Attivita' ta' Simulazzjoni ta' Emerġenza 01.11.2007



Wara: **9H1XE, 9H1AA, 9H1AK, 9H1M, 9H1PS**
Quddiem: **9H5OU, 9H1VW, 9H1ES, 9H1RA, 9H1PI**










Mix-xellug wara: **9H1XE, 9H1AK, 9H1M, (?)** Quddiem: **9H1ES, 9H1PI, 9H1VW, 9H1AA**








9H1AK







## Ritratti mill-Arkivju

Dawn li ġejjin huma ritratti qodma li m'hemmx dubju li jqanqlu memorji lil dawk li jidhru fihom. Jidhru wkoll xi wħud li issa m'għadhomx magħna u għalhekk tajjeb li niftakru fihom fit-talb tagħna.

Mar-ritratti għandkom min jidher fihom, imma xi wħud ma nafx min huma u d-dati. Għalhekk jekk hemm xi ħadd li jaf min huma u meta ttieħdu r-ritratti inkun grat jekk jgħaddili l-informazzjoni. Dawn ir-ritratti huma wkoll fuq il-paġna ta' l-internet tal-MARL. Nittama li dawn ir-ritratti jqanqlu memorji ta' l-imgħoddi, jew kif jingħad "**O żmien ħelu kif għaddejtli**".

**Dawn ir-ritratti huma fejn il-MARL kienet tiltaqa' qabel fiċ-Ċentru Parrokkjali ta' Ħ'Attard.**



Mix-xellug: **Christopher Warren 9H1BW,** Bil-mikrofonu **Robert Galea 9H1E** ex **ZB1E** (**SK**)
Wara: **George Galea 9H1CX, Bertram Padovani 9H1BE** (**SK**), **Kappillan Dalmas**, **Walter Gatt 9H1DU**



Mix-Xellug: **Ray Suban 9H1EJ**, **Mansweto Grech 9H1GB**, **Karmenu Fenech 9H1AQ**, **Charles Borg 9H1FT**, **Fortunato Bonnici 9H1ES**, **Eddie Mangion SWL.**



Mix-xellug: **George Galea 9H1CX**, **Christopher Warren 9H1BW**, **W????, W????, Karmenu Fenech 9H1AQ**, **Fortunato Bonnici 9H1ES**, **Carmel Bonello 9H1ED** (**SK**), **John Bartolo 9H1ET**, **(?)**



Wara mix-xellug: **Marco Vella 9H1GP**, **Ray Suban 9H1EJ**, **(?), (?), Mario Chetcuti**, **John Bartolo 9H1ET**, **Frank Micallef 9H1BM**, **(?)**
Quddiem: **Karmenu Fenech 9H1AQ**, **Carmel Bonello 9H1ED** (**SK**), **Tony Vella 9H1FG**



Mix-xellug: **Walter Gatt 9H1DU**, **(?), (?), (?), Carmel Bonello 9H1ED** (**SK**), **Norman Polan**, **Joe Vella Brincat 9H1CG**, **(?)**, **Karmenu Fenech 9H1AQ**

**Iż-żewġ ritratti li ġejjin fiċ-Ċentru tal-MARL**
**Qasam Industrijali Ħ'Attard**




Mix-xellug quddiem: **John Bartolo 9H1ET**, **Walter Gatt 9H1DU**, **(?), (?),**
Fin-nofs: **Joseph Sammut 9H1HM**, **Lawrence Dalli 9H1HB** (**SK**), **(?), (?), Philip Aquilina 9H1PA** (**ex-9H5O**),
Wara: **(?), (?), Martin Zammit 9H1IT**, **(?), Ray Suban 9H1EJ**, **9H5**??, **(?), (?), Christopher Warren 9H1BW**




Wara Mix-xellug: **(?), (?), 9H1EJ Raymond Suban**, **(?)**, **9H1E Joe Apap**, **9H1FG Tony Vella**, **(?)**, **9H1GB Mansweto Grech**, **?**, **9H1BG** (**SK**) **Paul Pisani**, **Charles Borg 9H1FT**, Quddiem mix-xellug: **(?), (?), (?), Walter Gatt 9H1DU**, **Karmenu Fenech 9H1AQ**



Portabbli. Mix-xellug: **George Bonello 9H1L**, **warajh (?), ħdejh (?), wara (?), Nathalie Padovani 9H1HY**, **Karmenu Fenech 9H1AQ**, **Fortunato Bonnici 9H1ES**




**Fortunato Bonnici 9H1ES**, **Karmenu Fenech 9H1AQ**, **George Bonello 9H1L, (?), (?),(?), Nathalie Padovani 9H1HY, (?)**

**Lawrence 9H1AV / 9H9MHR**

**Nota interessanti mingħand Frank 9H1BM**

Guglielmo Marconi (1874 – 1937) kien ġie Malta u kien ittieħed il-Kattidral ta' l-Mdina u anki għand il-barunissa Inguanez. Dan jissemma minn Biagio Galea fil-ktieb tiegħu "**L-Mdina ta' Tfuliti**".

**L-Antenna T-Lambda għall-430 MHz**
**Minn Karmenu 9H1AQ**




Biex din l-antenna tintuża fuq il-430 MHz uża tubu tar-ramm ta’ 3/16” għas-sezzjoni T mmarkata bħala **L1** li hija orizzontali u l-istess għas-sezzjoni vertikali mmarkata bħala **L2**.

Għar-radjali li huma mżerżqin l-isfel u huma mmarkati bħala **L3** tistgħu tużaw fil tar-ramm li jkun sod, li jista’ jkun miksi bl-enamel jew ma jkun miksi b’xejn. Meta tuża tubu minflok fil għall-parti vertikali **L2**, il-wisa’ tal-frekwenza ta’ l-antenna tkun akbar milli kieku tuża fil.

Il-parti orizzontali ta’ fuq taħdem bħala l-parti ta’ fuq ta’ antenna T Marconi mitmuha fin-nofs li żżid il-kapaċita’ ta’ l-antenna imma ma tirradjax. Il-kurrenti ta’ l-antenna fiż-żewġ naħat mill-punt ċentrali fejn hija mitmuha jikkanċellaw u kważi jeliminaw għal kollox ir-riċezzjoni ta’ sinjali polarizzati orizzontali.

Biex tintona l-antenna tista’ tagħmilha fil-kamra tar-radju u tipprova l-SWR fuq il-kobor tal-frekwenza kollha. Tista’ tagħmel tibdil żgħir fl-angolu tar-radjali **L3** għall-aħjar SWR.

## Frekwenzi oħra

Wieħed jista’ jkun imħajjar biex jagħmel din l-antenna kemm għall-frekwenza ta’ 50 MHz kif ukoll għall-144 MHz. Jekk dan huwa l-każ, jista’ jintuża fil tar-ramm, kemm għall-**L1** kif ukoll għall-**L2** u **L3**. Dan inaqqas il-piż ta’ l-antenna bi ftit effett fuq l-operazzjoni tagħha.

**Il-qisien huma dawn**

| 144 MHz | 50 MHz |
|---|---|
| L1 = 0.360 m | L1 = 1.061 m |
| L2 = 0.274 m | L2 = 0.790 m |
| L3 = 0.459 m | L3 = 1.329 m |

## Noti ta' l-Editur

Innutaw li l-angolu tar-radjali huwa nominalment ta' 45° mal-vertikali u 90° bejniethom. Innutaw ukoll li b'differenza minn antenna vertikali komuni li jkollha mill-inqas 3 jew 4 radjali, din l-antenna ghandha biss tnejn li jkunu fl-istess direzzjoni tal-parti orizzontali ta' fuq.

Din hija magħmulha hekk apposta biex ikun hemm il-kapaċita' bejn il-parti orizzontali u r-radjali li jħallu li l-parti vertikali ta' l-antenna tkun iqsar milli normalment tkun kwart ta' mewġa.

Għalkemm tkun itqal, min irid jista' jagħmilha b'tubi tar-ramm ukoll, kemm fuq il-frekwenza ta' 50 MHz kif ukoll fuq il-frekwenza tal-144 MHz. Madankollu, tkunu tridu tużaw tubu tar-ramm ta' diametru akbar u ta' material eħxen minħabba li tkun akbar.

Għal frekwenzi aktar baxxi biex tnaqqsu l-għoli ta' antenna vertikali tistgħu tużaw l-istess sistema imma tużaw tubi ta' l-aluminju jew fili jekk ikollkom mezzi biex torbtuhom tajjeb.

## Attivitajiet tal-MARL

### Sħubija

**Il-Kumitat jixtieq jiġbed l-attenzjoni tal-membri li l-ħlas tas-sħubija jista' jsir fiċ-Ċentru tal-MARL kull nhar ta' Tlieta u l-Ħamis bejn is-6.00 u t-8. 00 ta' filgħaxija u l-Ħadd bejn l-10.00 ta' filgħodu u Nofs in-Nhar.**

### Bibita tas-Sena

**Il-Kumitat qiegħed jistieden lill-membri għall-bibita**  **tas-Sena l-Ġdida li se ssir fiċ-Ċentru tal-MARL nhar il-Ħadd 13 ta' Jannar 2008 bejn l-10.00 ta' filgħodu u Nofs in-Nhar.**

### Laqgħa Ġenerali Annwali

**Il-Kumitat ifakkar ukoll lill-membri li l-Laqgħa Ġenerali tas-Sena se ssir bħas-soltu fl-aħħar Ħadd ta' Frar, jiġifieri l-Ħadd 24 ta' Frar 2008 mill-10.00 ta' filgħodu 'l quddiem. Jekk ma jkunx hemm quorum il-laqgħa tibda fl-10.30 bil-membri preżenti.**

**Emendi u mozzjonijiet sekondati jridu jaslu għand is-Segretarju mhux aktar tard minn 10-ijiem qabel il-laqgħa. Tinsewx li tridu tkunu ħallastu s-sħubija qabel tibda l-laqgħa.**

### L-Aġenda

**Qari u diskussjoni tal-minuti**
**Qari u diskussjoni tar-rapport amminstrattiv**
**Qari u diskussjoni tar-rapport finanzjarju**
**Affarijiet oħra**